# Manifest (letzebuergesch)

D'Hedonistesch International

- well Freed, Loscht, Genoss an e selwer bestemmte Liewen a Freiheet fir all Menschen.
- geseit Hedonismus net als Motor vun enger hueler, materialistescher Spaassgesellschaft, mee als Chance, fir dei aktuell Strukturen ze iwwerwannen.
- ass keng Organisatioun, mee eng Iddi, der hir Verwierklechung bei jidferengem perseinlech leit. Fir Aktiounen ass nemme just dee verantwortlech, deen se mecht. Hedonisten an Hedonistinnen organiseieren sech a verschiddene Gruppen, fir entweder geziilt oder awer ouni Zil eppes ze ennerhuelen.
- geseit an, datt d'Weer, dei zu engem scheine Liewe feieren, dureg an net emmer riicht sinn. Et gett net een eenzelt Patentrezept, mee der vill. D'Iddien entstinn iwwerall an de Käpp. Et gett keng Ideologie, kee Masterplang, keng schlau Präsidentin, kee Leader, mee villmei e Prozess vu Bewosstginn, zu deem jidferee mat sengen Iddien an sengen Aktioune beidroe kann.
- weess net, wei d'Ziler erreecht gi können, mee nemmen, datt eppes gescheie muss, fir datt Freiheet a Genoss fir all Mensche verwierklecht ginn.
- ass iwwerzeegt, datt Politik an Aktioune Spaass maache können. Wou d'Hierarchie ufänkt, do hält de Spaass op. Wou de Spaass ophält, do fänkt d'Hierarchie un.
- ass iwwerzeegt, an enger Welt liewen ze wellen, an där heich entweckelt Technologie der ganzer Menschheet et ermeiglecht, ouni Aarbechtszwang an Ausbeutung ze liewen an sech ganz der Konscht an deene scheine Saache vum Liewen ze widmen.
- setzt op d'Zesummenaarbecht vu gleichberechtegten Individuen, dei sech fräi an ouni Zwang zesummendoen.
- geseit an, datt och kleng Schrett op d'Ziler vum Hedonismus duer schonn eng Verbesserung vun der aktueller Situatioun sinn. Se erweideren eis Meiglechkeeten am Hibleck op zukünfteg Ausenanersetzungen.
- schaaft zeitweileg hedonistesch Zonen a Situatiounen, fir hir Iddien an Ziler ze weisen.
- hofft, bei all deenen Ausenanersetzungen dei gutt Laun net ze verleieren an och iwwer sech selwer laachen ze können. Dat ass neideg, fir datt een sech selwer net zevill wichteg hält.
- dreit d'Faarwe Rosa, Schwaarz, Gold, Selwer a Weiss.
- well e löschtegt Zesummeliewen, Anarchie, dem Epikur seng Iddien, faarweg Freed, Sennlechkeet, Iwwer-d'Sträng-Schloen, Frendschaft, Gerechtegkeet, Toleranz, Freiheet, sexuell Freiheet, Nohaltegkeet, Fridden, fräien Zougang zu Informatiounen, Konscht, kosmopolitescht Liewen, eng Welt ouni Grenzen an ouni Diskrimineierung, an all dei schei Saachen, dei haut nach net - an zemools nach net fir alleguer d'Menschen - Realiteit sinn.
- well Freed, Freiheet an alles, wat meiglech ass!

**Et ass ganz vill meiglech! Maach, wat's du maache wells, an net, wat s du maache muss!**